# Mafungamani ya Shahada na Aina za Tawhiid.

## علاقة الشهادة بأنواع التوحيد.

< سواحيلي – السواحلية – Swahili >

**Shaykh Muhammad ibn Saalih al-'Uthaymeen**
(Allah amrehemu)
سماحة الشيخ محمد بن صالح بن عثيمين (رحمه الله )

Imetafsiriwa na: Kitengo cha Lugha ya kiswahili, katika Tovuti ya IslamHouse.com
**Imepitiwa na: Yunus Kanuni Ngenda.**

---

ترجمة : فريق القسم السواحلي بموقع إسلام هاوس
مراجعة: يونس كنون نغندا

# Mafungamani ya Shahada na Aina za Tawhiid.

**Swali:** Je shahada inakusanya vigawanyo vya Tawhid?

**Jawabu**: ndio shahada inakusanya aina za tawhiid zote, ima kwa kuambatana na shahada au kulazimiana.

Kwa mfano: mtu anaposema : (Ash‘hadu an laa ILLaha ila Allah), mtu anafahamu kuwa makusudio yake ni kumpwekesha Mwenyezi Mungu katika ibada, na kumpwekesha Mwenyezi Mungu katika ibada kunaitwa (Tawhid Al Uluhiya) ambayo ni kumpwekesha Mwenyezi Mungu katika ibada za wanadamu, tawhidi hii inalazimiana na kuambatana na tawhidiya (Al-Rububiyyah) ambayo maana yake ni kumpwekesha Mwenyezi Mungu katika vitendo vyake Mwenyezi Mungu kama kuumba na kuhuisha na kufisha na kutoa rizki nk.

Kwasababu kila mwenye kumuabudu Mwenyezi Mungu peke yake hakika hatamuabudu mpaka awe ni mwenye kukiri Uungu wa Mwenyezi Mungu katika vitendo vyake, na hii inakusanya kumpwekesha Mwenyezi Mungu katika majina yake na sifa zake, kwasababu hii alisema Nabii Ibrahim kumwambia Baba yake: { Ewe baba yangu! Kwa yakini imenifikia elimu isiyokufikia wewe. Basi nifuate mimi, name nitakuongoza Njia iliyo Sawa}. (Maryam 43).

Basi tawhid ya kumpwekesha Mwenyezi Mungu katika ibada ndio tawhid Al Uluhiyyah ambayo imekusanya tauhidi ya kumpwekesha Mwenyezi Mungu katika vitendo vyake (Tawhid al-rububiyyah) na kumpwekesha Mwenyezi Mungu katika majina yake na sifa zake (Tawhidi Al As‘mai wa swifati).